Baadaye, Sa’d anasema: ‘Sikuweza kufanya alichokifanya (kupigana kama alivyopigana), Ewe Mjumbe wa Allāh!’ Anas anasema: ‘Tukamkuta ana takriban majeraha thamanini ya kupigwa panga, mikuki na mishale, na tulimkuta amekwisha uawa na Mushrikin wameukata-kata mwili wake. Hakuna alomtambua ila dada yake – alimtambua kwa vidole vyake –Anas anasema : ‘Tulifikiri kwamba Ayah hii iliteremshwa kwa ajili yake na watu mfano wake:

“Wapo watu miongoni mwa waumini waliotimiza ahadi waliyoahidiana na Allāh (wamekwishatoka kwa ajili ya Jihad) : hivi baadhi yao wamekwisha maliza nadhiri zao (wamekufa Shuhadā'), na wako miongoni mwao wanaongojea, wala hawakubadilika (kamwe hawakufanya hadaa katika ahadi yao waliyoahidiana na Allaah) hata kidogo.” 32

Imeripotiwa na Mujāhid (RahimahuLlaah) kwamba , Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) aliwatuma ‘Abdullāh ibn Mas’ūd na Khabbāb kama kikosi kimoja, na Dihyah akiwa mwenyewe tu kama kikosi. 33

Hii inaonyesha kuwa pasipo kujali kiwango cha hatari katika operesheni kwenye Jihād, kiasili inabaki kuwa ni ruhusa, na kadiri hatari inavyokuwa kubwa, ndivyo ujira huwa mkubwa.

Na vile vile katika riwaya nyingine, Mjumbe wa Allāh alimtuma ‘Amr ibn Umayyah na mtu mmoja miongoni mwa Ansār kama kikosi na ‘Abdullāh ibn Anīs peke yake (akiwa) kama kikosi. 34

Al-Bayhaqī amesimulia, “Ash-Shāfi’ī (RahimahuLlaah) amesema, “Mmoja wa Ansār alikuwa nyuma kachelewa pindi yalipofanyika mauaji ya Maswahabah mbele ya kisima cha Ma’unah. Alipofika, tayari Ndege-Tai (kunguru) walikuwa wakiwadonoa (kuwala) wenzake. Akamwambia ‘Amr ibn Umayyah: “Nitawafuata (nitasonga mbele kuwafuata) maadui hawa, ili waniue. Sitaki kubaki (nyuma), hali ya kuwa wenzetu wameshauawa.” Akafanya kama alivyosema, na akauawa. Wakati ‘Amr ibn Umayyah (mtu pekee aliyenusurika katika zilzala hili) alipomsimulia Mjumbe wa Allāh juu ya kilichotokea, Mjumbe wa Allāh akamsema vizuri (akamsifia) mtu huyo, na kisha akamuuliza ‘Amr ibn Umayyah: “Na kwa nini haukwenda (haukusonga mbele) pamoja naye?”35

Na katika Hadīth hii, Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakumsema vibaya (kukemea) mtu alokwenda kwa niyyah ya (kupigana mpaka) kuawa – badala yake, alimsisitizia jambo hilo yule alorudi nyuma (akasita kwenda), kwamba naye pia angekwenda pamoja naye, na akauawa (Shahīd) kama wenzake.

32 Al-Ahzāb: 23. Hadīth hii imesimuliwa na Al-Bukhārī (2805), Muslim (1903). Al-Albānī amesema ni Sahīh katika Sahīh At-Targhīb (1358). Ibn Hajar (RahimahuLlaah) amesema kwenye Sharh ya Hadīth hii, “Miongoni mwa faida zipatikanazo kutokana na hadithi ya Anas ibn Nadhar, ni ruhusa (uhalali) ya mtu kujitoa mhanga mwenyewe katika Jihād, na fadhila za kutimiza nadhiri (ahadi) hii, hata kama ni uzito kwenye nafsi, na hata kama itapelekea kifo; na kwamba katazo la mtu kujitia katika maangamio halikatazi (haliharamishi) kutafuta Shahādah kwenye Jihād. Na Hadīth hii pia inaonyesha fadhila kubwa na ya wazi ya Anas ibn Nadhar, na usahihi wa Īmān yake, na khofu yake ya kweli juu ya Allāh, na Yaqin yake madhubuti.” Rejea katika Fat’h Al-Bārī (6/26-29). Na Imām Ibn Al-Qayyim amesema, “Na katika faida zipatikanazo kutokana na Vita ya Uhud, ni ruhusa (uhalali) ya mtu kujipenyeza (kuzamia) mwenyewe katika safu za maadui, kama alivyofanya Anas ibn Nadhar na wengine.” Rejea katika Zād Al-Ma’ād (3/211).

33 Rejea katika As-Sunan Al-Kubrā ya Al-Bayhaqī (9/100), imesimuliwa kwa sanad Sahīh.

34 Rejelea rejea ya hapo juu.

35 Rejea katika As-Sunan Al-Kubrā ya Al-Bayhaqī (9/100).

Kumi na sita:

Anas ibn Mālik amesimulia kuwa (waliposhinda maadui) siku ya vita ya Uhud, Mjumbe wa Allāh (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alibaki na watu saba katika Ansār na wawili katika ma-Quraysh. Maadui waliposonga mbele wakamkaribia na kumuelemea Mtume, akasema, "Yeyote atakayewafukuza maadui zetu hawa, atapata Jannah, au atakuwa rafiki yangu katika Jannah." Mtu mmoja katika Ansār akajitokeza mbele na akapigana (na maadui) mpaka alipouawa. Maadui wakamsogelea na wakamuelemea tena na akakariri (tena) maneno : "Yeyote atakayewafukuza maadui zetu hawa, atapata Jannah, au atakuwa rafiki yangu katika Jannah." Mtu mmoja katika Ansār akajitokeza mbele na akapigana (na maadui) mpaka alipouawa. Hali hii ikaendelea mpaka Ansār wote saba wakauawa (mmoja baada ya mwingine). Kisha Mjumbe wa Allāh (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akawaambia Maswahabah wake wawili (ma-Qurayshī walobakia), "Hatujawafanyia wenzetu uadilifu."36

Kumi na saba:

Ibn Kathīr amesimulia kutoka kwa Ibn Is'hāq, kwamba, "Abū Dujānah (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alijiweka mwenyewe (kuwa) ngao ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na mishale iliuchoma mgongo wake, na ilimuumiza sana, (lakini alivumilia) mpaka alipopigwa mishale mingi sana."37

Hivyo kutokana na Hadīth hii, tunaona kwamba ni ruhusa / inafaa mtu kujitoa mhanga nafsi yake kwa ajili ya kumlinda (kumnusuru) Kamanda – na hili jambo si maalum tu kwa Mtume. Kwa hiyo, ikiwa inaruhusiwa (yafaa) mtu kujitoa mhanga nafsi yake kwa ajili ya Mtume – Je, vipi kuhusu Dīn nzima?

Kumi na Nane:

Imesimuliwa katika Sahīh mbili kutoka kwa Yazīd ibn Abī 'Ubayd, ambaye amesema, "Nilimuuliza Salamah ibn al-Akwa' (RadhiyaLlaahu 'Anhu), "Siku ya Hudaybiyah, mmlimpa Bay'ah Mjumbe wa Allāh juu ya nini?" Akajibu, "Juu ya Kufa."38

Kumi na Tisa:

Wengi wamepokea kutoka kwa Muhammad ibn Thābit ibn Qays ibn Shimās, wakati Waislam walipozidiwa siku ya Yamāmah, Sālim, mtumwa-huru wa Abū Huthayfah, alisema, "Hatukuwa tukimfanyia hivi Mjumbe wa Allāh." Kisha, akajichimbia shimo mwenyewe, na akasimama ndani yake (akajifukia kiasi ili asikimbie) akiwa amebeba bendera ya Muhājirīn, na akapigana mpaka akauawa kama Shahīd siku ya Yamāmah.

Riwaya hii na inayofuatia inaonyesha kuwa inapendeza kuwa madhubuti, hata kama itapelekea kifo, na Sālim alinasibisha kitendo hiki na (zama za) Mjumbe wa Allāh.

36 Rejea katika Sahīh ya Muslim (1789). Kuhusu kauli ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), "Hatujawafanyia wenzetu uadilifu" Imām An-Nawawī anaelezea, "Maana yake ni kuwa, ma-Quraysh hawakuwafanyia uadilifu Ansār; kwa sababu ma-Quraysh (hawa) wawili hawakujitokeza kupigana, bali Ansār ndiyo walojitokeza, mmoja baada ya mwingine (na kila mmoja wao aliuawa)."

37 Rejea katika Al-Bidāyah Wan-Nihāyah (4/34).

38 Rejea katika Fat'h al-Bārī (6/117), Al-Bukhārī (4169, 7206); na Muslim (1860).

Wakati Mūsā ibn Anas alipokuwa akielezea kuhusu vita ya Yamāmah, alisema, “Anas ibn Malik alimwendea Thābit ibn Qays, ambaye alikuwa amezipandisha nguo zake mpaka mapajani, akijipaka Hanūt [39] mwilini mwake. Anas akamuuliza ‘Ewe Ammi yangu! Ni kitu kinakukalisha nyuma (usiende vitani)?’ Akajibu, ‘Ewe mpwa wangu! Nakuja hivi punde’ na akaendelea kujipaka Hanūt, kisha akaja na kukaa kwenye Safu. Kisha Anas anasema watu walikimbia katika uwanja wa vita. Katika hali hiyo Thābit akasema, ‘Nipisheni nipigane na maadui. Hivi sivyo tulivyozoea kufanya tukiwa na Mjumbe wa Allāh (hatukuwahi kukimbia). Ni tabia mbovu iliyoje mliyoirithi kutoka kwa maadui zenu!”40

Ibn Hajar (RahimahuLlaah) anaongeza kuwa, “Thābit ibn Qays ibn Shimās alikuja siku ya Yamāmah, baada ya kwisha kujipaka Hanūt, akiwa amevalia nguo mbili nyeupe atakazozikwa nazo, na watu tayari walishashindwa, hivyo akasema, “Ee Allāh! Niko-barii' kutokana na yale waloyaleta murshikūn hawa, na najilinda kwako kutokana na walichokifanya watu hawa (yaani maswahabah wenzake)! Ni tabia mbaya iliyoje hii mliyoirithi leo hii kutoka kwa maadui zenu! Acheni njia baina yetu na wao!” Akajitosa (akaingia baina ya maadui), na akapigana mpaka akauawa…” (Hadithi) hii inaruhusu mtu kujiua katika Jihād, na kuacha njia ya bwerere – na kujiandaa kwa kifo, kujipaka Hanūt na kuvaa Kafan kabla. Na ina ushujaa wa Thābit ibn Qays, na usahihi wa Iman yake na niyyah yake. Na pia ina wito wa kupigana vita, na kushajiisha (vita), na kuwakemea wale wenye kukimbia. Na inaonyesha namna walivyokuwa Maswahabah wa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), walikuwa wenye Subira na wako madhubuti vitani.”41

Ibn An-Nuhās (RahimahuLlaah) anasema, “Hanūt ni manukato mazuri ambayo hasa hupakwa mayyit. Hivyo, hupakwa ili kunukia vizuri. Na sababu pekee ilowapelekea kufanya hivyo (wanaopigana vitani) ni – na Allāh ndiye Mjuzi zaidi – kujiandaa na kifo, na kuweka uamuzi usiotetereka wa kupata Shahādah.”42

Ishirini:

Ibn Jarīr At-Tabarī amesimulia kwamba katika vita ya Mu’tah, Ja’far ibn Abī Tālib alibeba bendera na akapigana mpaka akafika katikati ya vita, akamrudia farasi wake mwenye rangi ya kupauka, akamjeruhi [ili asiweze kukimbia], kisha akapigana mpaka akauawa. Kwa hiyo, Ja’far alikuwa Muislam wa mwanzo kumjeruhi farasi wake (katika hali hii).43

39 Hanūt: Manukato na harufu ya miski, kaharabu, na kambi, ambayo hupakwa katika Kafan [Sanda] ya maiti, ili kuifanya kwa muda mrefu isinuke vibaya.

40 Rejea katika Al-Bukhārī (2845); pia na Ibn Al-Mubārak, Al-Bayhaqī, Ibn Sa’d, At-Tabarānī, na Al-Hākim.

41 Rejea katika Fat’h Al-Bārī (6/52). Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema kuhusu yeye (RadhiyaLlaahu 'Anhu) , “Ni mtu wa ajabu alioje Thābit ibn Qays ibn Shimās!” Imesimuliwa na Imām An-Nawawī katika Tahdhīb Al-Asmā’ (2/99), na Al-Albānī amesema ni Sahīh katika Sahīh Al-Jāmi’ (6770).

42 Rejea katika Mashāri Al-Ashwāq Ilā Masāri’ Al-‘Ush’shāq (1/673).

43 Rejea katika At-Tārīkh ya At-Tabarī (2/151).

Ishirini na Moja:

Abū Bakr ibn Abī Mūsā amesimulia, "Nimemsikia baba yangu, alipokuwa na maadui (vitani), akisema kwamba Mjumbe wa Allāh amesema, "Hakika, milango ya Jannah iko chini ya vivuli vya panga," Mtu mmoja masikini, nguo zake zimechakaa akasimama na kusema, "Ewe Abū Mūsā, Je, umesikia hayo kutoka kwa Mjumbe wa Allāh?" Baba yangu akajibu, "Ndiyo." Mtu huyo akarejea kwa watu (familia) wake, akawaambia, "Nawaageni, Amani iwe juu yenu." Kisha akavunja ala ya upanga wake na akaitupa, akawaendea maadui zake, akawapiga kwa upanga wake mpaka alipouawa."44

Ishirini na Mbili:

Amesimulia 'Ikrimah, mtumwa-huru wa Ibn 'Abbās, "'Amr ibn Al-Jamūh – mtu mzima kutoka katika Ansār – alikuwa akichechemea (mlemavu). Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipotoka kwenda Badr, 'Amr akawaambia watoto wake, "Nitoeni nje." Hivyo, Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akahabarishwa kuhusu ulemavu wake – akamruhusu yeye kubaki nyumbani. Ilipofika siku ya Uhud, na watu wakatoka kwenda (kupigana), akawaambia watoto wake, "Nitoeni nje." Wakasema, "Mjumbe wa Allāh alikuruhusu na alikupa ruhusa (ya kubaki)!" Akasema, "Niondokeeni hapa!! Mlinizuilia mimi na mabustani (Jannah) katika Badr, na sasa mnanizuilia nayo katika Uhud!!" Hivyo akatoka akaenda, na watu walipokutana kwa ajili ya vita, akamuuliza Mtume, "Nikiuawa leo - Je, nita (tembea) kwenda katika mabustani (Jannah) licha ya ulemavu wangu?" Mtume akajibu, "Ndiyo." Hivyo, 'Amr akajibu, "Basi naapa kwa yule ambaye amekutuma kwa Haqq – Hakika, leo nitatambea nikichechemea kuelekea katika Jannah, Allāh akitaka." Kisha akamwambia kijana, mtumishi wake alokuwa pamoja naye, aitwaye Salīm, "Rejea katika familia yako (uko huru)." Kijana akasema, "Una nini? Je, hautaniruhusu mimi nipatwe na kheri (Shahādah) pamoja nawe?" 'Amr akasema, "Basi toka wende." Hivyo, kijana mtumishi akatoka akenda, na akapigana, mpaka alipouawa. Kisha 'Amr akatoka akenda, na akapigana, mpaka akauawa."45

Kadhalika imesimuliwa kwamba, "'Amr ibn Al-Jamūh alisema, "Wallāh! Sitarejea katika familia yangu mpaka niingie Jannah!" 'Umar ibn Al-Khattāb akamwambia "Ewe 'Amr! Usimpangie Allāh jambo." Mjumbe wa Allāh akasema, "Tulia, Ewe 'Umar! Kwani hakika, miongoni mwao wapo wale ambao pindi wanapochukua ahadi na Allāh – hakika Allāh huwatimizia. Na miongoni mwao ni 'Amr ibn Al-Jamūh, ambaye atakimbilia katika Jannah licha ya Ulemavu wake!"46

44 Rejea katika Muslim (1902), Al-Albānī amesema ni Sahīh katika Sahīh At-Targhīb (1309). Kauli halisi ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) imesimuliwa katika Al-Bukhārī (2818, 2965, 3024), na Muslim (1742). Pia rejea katika Al-Muhallā (7/284) ya Ibn Hazm. Ibn Al-Qayyim katika Zād Al-Ma'ād (3/79), na Al-Albānī katika Sahīh Al-Jāmi' (1530, 2750, 3117).

45 Imesimuliwa na Ibn Al-Mubārak, Al-Bayhaqī, na imesimuliwa na Al-Wāqidī in Al-Maghāzī.

46 Rejea katika Sahīh Al-Mawārid (1928) ya Al-Albānī, ambapo amesema ni Hasan. Na Sa'īd ibn Al-Musayyib amesimulia kuwa pia kabla ya siku ya Uhud, 'Abdullāh ibn Jahsh (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alisema, "Ewe Allāh! Naapa Kwako, Kwako wewe! Kwamba kesho nitakutana na maadui, na wataniua, na watalipasua tumbo langu, na wataikata pua yangu na masikio yangu – na kisha utaniuliza, "Kwa ajili gani (walifanya hivi)?" Na nitakujibu "Kwa ajili yako (Ewe Rabb wangu)." Kesho yake akakutana na maadui, na hilo likafanyika kwake." Imesimuliwa na Ibn Al-Mubārak katika Kitāb Al-Jihād, na pia Al-Hākim, na imekubaliwa na Adh-Dhahabī, na Abū Nu'aym katika Al-Hilyah, na 'Abdur-Razzāq katika Musannaf yake, na Al-Wāqidī katika Al-Maghāzī, na Ibn Hajar katika Al-Isābah. Rejea katika Fiqh As-Sīrah ya Al-Albānī (262).

Na katika riwaya nyingine, "'Amr ibn Al-Jamūh alikuja kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na akauliza, "Ewe Mjumbe wa Allāh! Nikipigana katika njia ya Allāh, – Je, nitatembea katika mabustani (Jannah) kwa mguu wangu huu ukiwa mzima kabisa?" – Aliuliza hivi kwa sababu mguu wake mmoja ulikuwa na ulemavu. Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akajibu , "Ndiyo." Hivyo 'Amr, mpwa wake, na mtumwa-huru wake wakauawa siku ya Uhud. Hivyo wakati Mtume wa Allāh alipompitia, akasema, "Ni kama kwamba nakuona ukitembea katika Jannah kwa mguu wako huu ukiwa mzima kabisa." Kisha Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akaamuru watatu hao wazikwe pamoja katika kaburi moja."47

Ishirini na Tatu:

Imesimuliwa na Ibn 'Asākir na Ibn Kathīr kwamba Muislam wa kwanza kuuliwa siku ya Yarmūk, alikuwa ni mtu alokuja na kumwambia Abū 'Ubaydah ibn Al-Jarrāh (RadhiyaLlaahu 'Anhu), "Nimeamua mimi mwenyewe kufanya juhudi kubwa dhidi yao (mpaka watakaponiua), Je, unapenda nikamwambie Mtume (SwaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) jambo lolote?" Abū 'Ubaydah akajibu, "Mpe Salamu zangu za Amani, na mwambie kuwa kwa hakika (tumethibitisha) tumekuta ni kweli yale alotuahidi Rabb wetu." Hivyo mtu huyo akatoka akenda (na akapigana), hadi alipouawa, Allāh amrehemu.48

Kwa hiyo Ahādīth hizi zinaonyesha kwamba matendo ambayo yanapelekea moja kwa moja katika kifo, yanayofanywa kwa manufaa ya Dīn, na kuliweka juu neno la Allāh, ni mambo yaliyojulikana vyema na yalizagaa miongoni mwa Maswahabah na Walowafuatia wao (Tābi'īn).49

47 Rejea katika Ahkām Al-Janā'iz (185), ambapo Al-Albānī amesema ni Hasan.

48 Rejea katika Tārīkh Dimashq ya Ibn 'Asākir (67/101), na Al-Bidāyah Wan-Nihāyah (7/11) ya Ibn Kathīr.

49 Tafiti halisi ya Kiarabu ina riwaya 40, lakini kwa ajili ya kufupisha tumeziacha zingine.

## Fatāwā za Wanachuoni kuhusu mtu kuwashambulia maadui akiwa peke yae.

Baada ya kwisha kuonyesha ruhusa ya kuzamia / kujitosa ndani ya maadui na kuwashambulia hali uko peke yako, hata wakati unahakika wa kifo (kwamba watakuua) - tunaendelea, na tunasema kuwa operesheni Istish-had zinatokana na msingi huu, kwa kutambua kuwa katazo la kujiua linahusiana na upungufu au kutokuwa na Īmān. Hata hivyo, Salaf hawakuwa na ufahamu wa aina za operesheni Istish-had zinazoendana na zama zao; kwa kuwa aina hizi zilibadilika-badilika kufuatana na mbinu za kivita, kwa hiyo hawakuzitaja moja kwa moja. Lakini, walizungumzia mambo yanayofanana na haya, mathalani suala la mtu kuwashambulia maadui akiwa na silaha mkononi na kuwatishia kwamba hatuogopi kifo. Pia waliweka misingi ya jumla ambayo operesheni Istish-had inaingia ndani yake, na kwa kufanya hivyo waliegemea katika dalili kama zile tulizozitaja kwenye kipengele kilichopita. Kuna tofauti moja baina ya operesheni Istish-had na Istish-had zao za jadi, nayo ni kwamba kwa upande wetu mtu hufa kwa mkono wake mwenyewe, lakini kwa upande wao mtu alikufa kwa mkono wa adui. Kadhalika tutaelezea kwamba tofauti hii haiathiri hukm.

### Miongoni mwa 'Ulamā' wa Kiswahabah na Tābi'īn

Kwanza :

Ibn Al-Mubārak na Ibn Abī Shaybah wameripoti kwamba Mudrik ibn ‘Awf Al-Ahmasi amesema :

“Nilikuwa pamoja na ‘Umar pindi mjumbe wa Nu’mān ibn Muqrin alipomjia ('Umar), na ‘Umar akamuuliza kuhusu watu, ambapo alijibu, “Fulani Fulani na Fulani Fulani waliuawa, na wengine na wengine nisowajua.” ‘Umar akasema, “Lakini Allāh anawajua wao.” (Mjumbe) Akasema, “Ewe Amīr Al-Mu’minīn! (Kuna) Mtu aliuza uhai wake.” Mudrik akasema, “Huyo ni mjomba wangu (upande wa mama), Wallāh, ewe Amīr Al-Mu’minīn! Watu walidai amejitupa mwenyewe kwenye maangamio.” ‘Umar akasema, “Wamesema uongo (yaani wamekosea). Bali, yeye ni katika wale walonunua Aakhirah kwa dunia hii.” Al-Bayhaqī amesema kuwa hiyo ilikuwa ni siku ya Nahāwand.50

Pili :

Ibn Abī Shaybah amesimulia kwamba Kikosi cha Makuffār kilikaribia, na mtu mmoja katika Ansār akawakabili na kuwashambulia, akavunja safu zao, kisha akarudi, akafanya hivi mara mbili au tatu. Sa’d ibn Hishām akamuelezea Abū Hurayrah jambo hili, ambapo alimsomea Ayah,

“Na yuko miongoni mwa watu auzaye nafsi yake kwa kutaka radhi ya Allah; na Allah ni Mpole kwa waja (wake).”51

Tatu:

Al-Hākim na Ibn Abī Hātim wamesimulia, hadithi yenye kufanana iliyonukuliwa na Ibn ‘Asākir, kwamba Al-Barā’ aliulizwa kuhusu Ayah,

“Na toeni katika njia ya Allaah wala msijitupe kwa mikono yenu katika maangamizo.” 52

50 Rejea katika Musannaf ya Ibn Abī Shaybah (5/303); na pia Fat’h Al-Bārī ya Ibn Hajar (8/33-34), kadhalika Imesimuliwa na Ibn Jarīr.

51 Rejea katika Musannaf yake (5/322).

52 Al-Baqarah: 195

… Je, inahusu mtu anayekabiliana (kupambana) na adui na akapigana mpaka akauawa [na katika riwaya nyingine “mwenye kujitosa katika kikosi cha maadui wapatao 1,000, na anazama ndani yao akiwa na panga tu mkononi mwake”]? Akasema, “Hapana, bali ni mtu mwenye kufanya dhambi halafu kisha anasema Allāh hatamsamehe.” 53

Nne :

Imesimuliwa kuwa Al-Qāsim ibn Mukhaymarah, mmoja wa ma-Imām maarufu wa Tābi’īn, alisema kuhusu  Ayah,

“Na toeni katika njia ya Allāh wala msijitupe kwa mikono yenu katika maangamizo.”54

Alisema “Maangamizo ni kuacha kutoa katika njia ya Allāh (Jihād). Lakini kuhusu mtu kujitosa katika maadui wapatao10,000 - hakuna katazo/zuio la kufanya hivyo.”55

**Fatāwā za Wanachuoni Mashuhuri wa Tafsīr**

Tano :

Ibn Al-‘Arabī anasema, akielezea kuhusu Ayah,

“Na toeni katika njia ya Allāh wala msijitupe kwa mikono yenu katika maangamizo.”56

“Kuna rai tano kuhusu (maana ya) “maangamizo” (katika Ayah hii):

• Usiache / usikate tamaa kutoa (katika njia ya Allāh)

•Usitoke (kwenda Jihad) bila matumizi

• Usiache  Jihād

• Usijiingize kwa maadui usoweza kuwahimili

• Usikate tamaa na msamaha

At-Tabarī anasema: “Ni ya Jumla (ina wigo mpana), na hakuna mkanganyiko baina yao.” Yuko sahihi, isipokuwa kuhusu kujitosa ndani ya maadui, kwani 'Ulamā' wamekataa kuhusu hili.

53 Rejea katika Al-Mustadrak ya Al-Hākim (2/275), na Tafsīr Ibn Abī Hātim (1/128). Maelezo haya ya Ayah hii yamesemwa na At-Tabarī katika Tafsīr yake (3/584) kutoka kwa Huthayfah, Ibn ‘Abbās, ‘Ikrimah, Hasan Al-Basrī, ‘Atā’, Sa’īd ibn Jubayr, Dhahhāk, As-Suddī, Mujāhid, na wengine. Pia rejea katika As-Siyar Al-Kabīr ya Ash-Shaybānī. Ibn Abī Shaybah amesimulia kuwa Mujāhid amesema kuhusu Ayah hii, “Ukikutana na maadui, waonyeshe kifua chako (pigana kishujaa huku ukisonga mbele), kwani hakika Ayah hii iliteremshwa kuhusu kutoa.” Rejea katika Musannaf yake (5/331).

54 Al-Baqarah: 195

55 Rejea katika  Mashāri’ Al-Ashwāq (1/528).

56 Al-Baqarah: 195

Al-Qāsim ibn Mukhaymarah, Al-Qāsim ibn Muhammad na 'Abdul-Malik miongoni mwa Wanachuoni wetu (wa Mālikī) wamesema hakuna katazo la mtu akiwa na silaha mkononi kupambana na Jeshi kubwa, ikiwa yuko imara/madhubuti na (amali hiyo) ni kwa ajili ya Allāh. Kama hana nguvu / ni dhaifu, basi huko ni kujiangamiza. Wamesema (baadhi) kwamba kama anatafuta Shahādah na niyyah yake ni safi (ana ikhlasw), anaweza kushambulia, kwa kuwa kusudio lake ni kuua mmoja wa wanajeshi maadui, na hili likowazi katika Ayah,

"Na yuko miongoni mwa watu auzaye nafsi yake kwa kutaka radhi ya Allāh; na Allāh ni Mpole kwa waja (wake)."57

Kwangu mimi rai iliyo sawa, ni ile ya uhalali /ruhusa ya mtu kujitosa katika Jeshi ambalo hawezi kulimudu, kwani ina hali nne (zinazowezekana) :

• Kutafuta Shahādah

• Kuwatia hasara [maadui]

• Kuwahamasisha Waislam kushambulia

• Kuwakatisha tamaa (kuwavunja moyo) maadui, kwa kuwaonyesha kwamba ikiwa mtu mmoja anaweza kufanya hivi, itakuwaje kama wataungana wote kwa pamoja!"58

Na yote haya manne hutimizwa katika Operesheni Istish-had.

Sita :

Al-Qurtubī (RahimahuLlaah) anasema, "Muhammad ibn Al-Hasan Ash-Shaybānī, mwanafunzi wa Abū Hanīfah, amesema: Kama akijitosa mtu akiwa na silaha yake mikononi na akawashambulia mushrikīn 1,000, haikatazwi ikiwa kuna matumaini ya kufanikiwa, au kuwatia hasara maadui - la si hivyo inachukiza (haipendezi), kwani atajitia mwenye katika kifo pasipo kuwanufaisha Waislam.

Lakini kwa mtu amabaye lengo lake ni kuwashajiisha Waislam kuiga Ushujaa wake, ruhusa (uhalali) yake haina tatizo, kwani kuna manufaa kwa Waislam. Ikiwa lengo ni kuwatisha maadui, na kuonyesha Īmān thabiti ya Waislam, ruhusa yake haina shaka. Kama kuna manufaa ya jambo kwa Waislam, basi mtu kuyatoa maisha yake kwa ajili ya Dīn na kuwadhoofisha Makuffar - ni cheo adhimu ambacho Allāh amewasifu nacho Waumini, katika kauli yake,

"Hakika Allāh Amenunua kwa waumini nafsi zao na mali zao ili wapate Jannah." 59

Na Ayah zingine kama hizi ambazo Allāh amewasifu wale wenye kujitoa mhanga wenyewe."60

57 Al-Baqarah: 207

58 Rejea katika Ahkām Al-Qur'ān ya Ibn Al-'Arabī (1/116), na pia Al-Qurtubī (2/363-364).

59 At-Tawbah: 111. (9/111).

60 Rejea katika Tafsīr Al-Qurtubī (2/364). Pia Ahkām Al-Qur'ān ya Al-Jassās (3/262-263).

Saba :

Imām Ash-Shawkānī amesema kuhusu Ayah ya kujitupa kwenye maangamizo, “Ukweli ni kwamba maneno (haya) yana maana ya jumla, na hayahusu (hayalengi) tu tukio la kuteremshwa kwake. Hivyo kila kitu kinachoweza kuwa ni cha Kujiangamiza-kidunia au kujiangamiza-kidini kimekusudiwa na Ayah hii, kama alivyosema Ibn Jarīr At-Tabarī. Miongoni mwa yanayoingia katika Ayah hii ni mtu anayeshambulia Jeshi la maadui ambalo hawezi kulishinda, wala kuleta athari yoyote yenye manufaa kwa Mujāhidīn.” 61

Maana ya maneno ya Ash-Shawkānī ni kwamba - kama kuna manufaa (faida), inaruhusiwa.

**Nusūs (Dalili) za Madhāhib**

**Wafuasi wa Imām Abū Hanīfah**

Nane:

Ibn ‘Ābidīn anasema, “Hakuna katazo dhidi ya mtu anayepigana peke yake, hata kama anadhani atauawa, madamu atafanikiwa jambo fulani kama vile kuua, kujeruhi au kushinda (maadui) - kwani jambo hili limeripotiwa kutokwa kwa Maswahabah kadhaa mbele ya Mjumbe wa  Allāh siku ya Uhud, na akawasifu kwa kufanya hivyo. Hata hivyo, kama akijua kwamba hatawatia wao hasara yoyote, basi haruhusiwi kushambulia kwani (shambulio hilo) halitapelekea kuimarisha Dīn.”62

Tisa :

As-Sarkhasī ameelezea kwamba, “Ni wazi kuwa sharti ni kwamba kujitosa (kuzama) kwake ndani ya maadui, hakika kutasababisha uharibifu (hasara) kwa Makuffār. (Kama ndivyo, basi inaruhusiwa /inafaa).”63

Kumi :

Abū Bakr Al-Jassās (RahimahuLlaah) anasema, baada ya kutaja nukulu ya Ash-Shaybānī iliyokwisha tajwa, “Ikiwa kama hivi (yaani hakuna faida katika Dīn, au hakuna hasara / uharibifu kwa Makuffār), basi asijiangamize mwenyewe kwani hakuna faida inayopatikana katika Dīn wala kwa Waislam. Lakini, kama  kuna faida / manufaa katika Dīn au kwa Waislam kutokana na kujiangamiza mwenyewe, basi hii ni nafasi adhimu ambayo Allāh amewasifu Maswahabah…”64

Na kauli ya Ash-Shaybānī – mwanafunzi wa Abū Hanīfah– imekwishatangulia (kutajwa).

61 Rejea katika Tafsīr yake, Fat’h al-Qadīr (1/297).

62 Rejea katika Hāshiyah yake (4/303).

63 Rejea katika Sharh As-Siyar Al-Kabīr (1/163-164).

64 Rejea katika Ahkām Al-Qur’ān ya Al-Jassās (3/262-263).

**Wafuasi wa Imām Mālik ibn Anas**

Kumi na moja :

Ibn Khuwayz Mandād anasema, kama alivyonukuliwa na Imām Al-Qurtubī, “Kuhusu mtu mmoja na silaha yake mkononi kuwashambulia wanajeshi-maadui 100 au zaidi… hili lina nyuso mbili :

Kama ana hakika, au anaamini kwa asilimia kubwa kwamba, atamuua mlengwa wa shambulio lake, na akatoka salama, basi ni vizuri ; na hali kadhalika kama anahakika kabisa kuwa atauawa, atawatia hasara maadui au kuleta uharibifu, au itakuwa na manufaa kwa Waislam, hapo inafaa (inaruhusiwa) pia.” 65

Na kauli za Al-Qurtubī na Ibn Al-‘Arabī  tayari zimeshatangulia (kutajwa).

**Wafuasi wa Imām Ash-Shāfi’ī**

Kumi na mbili :

Mwishoni mwa Al-Majmū’ ya Al-Mutī’ī (RahimahuLlaah), tunakuta akisema, “Ikiwa idadi ya Makuffār ni mara mbili ya idadi ya Waislam, na (Waislam) hawaogopi kushindwa, ni wajib kuwa madhubuti… na kama wanahisi kabisa wataanguka katika maangamio (watashindwa), hapo kuna khiyari mbili :

1) Kwamba wanaweza kurudi nyuma, kutokana na Ayah,

“… wala msijitupe kwa mikono yenu katika maangamizo.” 66

2) Kwamba wanaweza wasirudi nyuma, na hii ndiyo rai iliyo Sahihi, kwa mujib wa Ayah,

“Enyi mlioamini, mkutanapo na jeshi (la maadui), basi kuweni madhubuti (wala msikimbie)…”67

… Na kwa sababu Mujāhid anapigana ili tu aue au auawe.

Ikiwa idadi ya Makuffār ni zaidi ya mara mbili ya idadi ya Waislam, basi wanaweza kurudi nyuma. Lakini kama wanaamini kwamba hawatashindwa, basi ni bora kwao kubaki madhubuti ili Waislam wasishindwe (wasipigwe). Kama wanaamini kwamba watashindwa, basi kuna khiyari mbili :

• Kwamba ni lazima kurudi nyuma kutokana na maneno ya Allāh,

“…wala msijitupe kwa mikono yenu katika maangamizo.” 68

65 Rejea katika Tafsīr yake (2/364).

66 Al-Baqarah: 195

67 Al-Anfāl: 45

68 Al-Baqarah: 195

• Kwamba inapendekezwa tu kwao wao warudi nyuma, lakini si lazima, kwa kuwa wakiuawa, watakuwa wamejishindia Shahādah.” 69

Kumi na tatu :

Imām Al-Ghazālī anasema, “Hakuna Ikhtilafu kwamba Muislam akiwa na silaha yake mkononi anaweza kuzishambulia safu za Makuffar na kuzipiga, hata kama anajua atauawa. Kama ambavyo ni ruhusa kupigana na Makuffār mpaka (upate) Shahādah, hili nalo ni ruhusa; kwa sababu (jambo) hili limo katika kuamrisha kheri na kukataza munkar. Lakini, akijua kwamba shambulio lake halitaleta madhara (maafa) kwa Makuffār – kana kwamba kipofu au kilema angalijitupa mwenyewe katika safu za Makuffār – basi hili ni jambo lililokatazwa , na limejumuishwa katika ujumla wa Ayah ya kujiangamiza mwenyewe. Badala yake, inaruhusiwa kusonga mbele, pale tu ambapo hata uawa mpaka awaue (au kuwadhuru makuffār), au anajua kwamba atawavunja moyo makuffār kwa kuwaonyesha wao kutoogopa kwake kifo, na kuwafanya wao waamini kuwa Waislam wengine walobaki hawaogopi kifo ila kidogo tu, na wanapenda Shahādah katika njia ya Allāh – na kwa kufanya hivyo nguvu ya maadui inavunjika.” 70

Na hii ni moja ya athari za wazi – bali, ni muujiza - baada ya Mujāhid kujiuza mwenyewe kwa Rabb wake – ni sababu ya kuleta khofu na wasiwasi (taharuki) kwa maadui wa Allāh Mashariki na Magharibi, na hutikisa ngome kubwa za kufr na dhulmah, na himd zote ni za Allāh pekee.

## Wafuasi wa Imām Ahmad ibn Hanbal

Kumi na nne :

Imām Ibn Qudāmah anasema, “Ikiwa maadui wako Mara mbili ya idadi ya Waislam, na Waislam wanahakika ya kushinda, basi inapendeza kubaki madhubuti (kutokimbia) kwa ajili ya maslahi / manufaa (yatokanayo na kuwa madhubuti), lakini wakirudi nyuma inaruhusiwa, kwani wanaweza kushindwa (kudhuriwa kutokana na uchache wao)… Inapendekezwa kwamba ni wajib juu yao kusimama imara (kuwa madhubuti) kama wanahakika ya Ushindi, kutokana na manufaa; lakini wakiwa na hakika ya kushindwa kama watabaki na hawatadhurika wakirudi nyuma, basi inapendekezwa kwao kurudi nyuma, lakini wakibaki madhubuti na imara, inaruhusiwa, kwani wana lengo la Shahādah, na inawezekana kwamba wakashinda. Ikiwa wanahakika kwamba watapigwa endapo watabaki au wakikimbia (pia watapigwa), basi inapendekezwa kwao (kubaki) na kuwa madhubuti ili kupata daraja ya Shuhadā’, wapigane kishujaa wasonge mbele, huku wakitaraji (radhi za Allāh), na hivi ni bora (fadhila) zaidi kuliko kukimbia; na pia ni kwa sababu huwenda wakashinda.” 71

69 Rejea katika hitimisho la Al-Majmū’ (19/291).

70 Rejea katika It’hāf As-Sādah Al-Muttaqīn Sharh Ihyā’ ‘Ulūm Ad-Dīn (7/26).

71 Rejea katika Al-Mughnī (9/309).

Kumi na tano :

Shaykh Al-Islām Ibn Taymiyyah anasema, "Na imesimuliwa na Muslim katika Sahīh yake kutoka kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) Hadith ya As-haab Al-Ukhdud, na ndani ya hadithi hiyo ni kwamba Kijana aliamuru kuuawa mwenyewe kwa Maslahah (manufaa) ya kuifanya Dīn ishinde (iwe juu). Na kwa sababu hii, ma-Imām wanne (wote) wameruhusu Muislam kujitosa katika Safu za Makuffār - hata kama anajua kwa asilimia kubwa kwamba huenda maadui watamuua – (hivyo wameruhusu jambo hili) madamu kuna manufaa (maslahah) kwa Waislam kutokana na (yeye kufanya) jambo hilo…"72

**Wafuasi wa Imām Dāwūd Adh-Dhāhirī**

Kumi na sita :

Imām Ibn Hazm anasema, "Si Abū Ayyūb Al-Ansārī wala Abū Mūsā Al-Ash'arī, hakuna aliyekataa mtu kujitosa peke yake ndani ya Jeshi kali la maadui na kisha kubaki madhubuti mpaka akauawa…

Imesimuliwa katika hadith Sahih kwamba mtu mmoja miongoni mwa Maswahabah alimuuliza Mjumbe wa Allāh (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kuhusu ni jambo gani humfanya Allāh atabasamu kwa mja wake, naye akajibu, "Mja mwenye kujitosa mwenyewe ndani ya maadui bila ngao" - ambapo mtu huyo aliivua ngao yake na akajipenyeza ndani ya (safu za) maadui (huku akipigana) hadi akauawa."73

**Baadhi ya Uchambuzi**

Hadithi ya Mfalme na Kijana ni dalili yenye nguvu (mashiko) zaidi katika suala hili. Hadīth inaelezea kuwa, Kijana alipoona kwamba kuuawa kwake kwa namna fulani maalum itakuwa ni njia ya kueneza Dīn - akamshauri (kumuelekeza) Mfalme - mtu ambaye Allāh alimnusuru dhidi yake mpaka wakati huo - namna gani atamuua yeye, kwani kwa mtazamo wake, Dīn kuenea ilikuwa ni jambo bora zaidi kuliko yeye kubaki hai. Hivyo basi, alishiriki katika kuuangamiza uhai wake mwenyewe. Ndiyo, hakuuangamiza kwa mkono wake mwenyewe, lakini ushauri wake ndiyo ulikuwa sababu kuu iliyopelekea kifo chake. Hivi ni kama mtu anayeteseka na majeraha (yenye maumivu) makali, akamuomba mtu mwingine amuue yeye; atakuwa na hatia ya kujiua kama ambavyo angejitoa uhai mwenyewe, pasipo kujali nani aliyefanya mauaji, kwa sababu yeye ndiye aliyeomba kuuawa - na kila mmoja atakubaliana na hili, na atakubali kuwa, hapa mkono ulio ua haubadilishi hukm.

Lakini pindi Mjumbe wa Allāh (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipomzungumzia Kijana huyu kwa namna ya kumsifu na kumtukuza, ikabainika kwamba tofauti baina ya matendo haya mawili ni niyyah. Hivyo alimsifu Kijana kwa sababu alijiua (ingawa) si kwa njia ya moja kwa moja (lakini alijiua) kwa ajili ya kuipa Dīn ushindi (kinyume na mtu anayemuomba mtu mwingine amuue kwa ajili tu ya maumivu / mateso). Hivyo hii ni dalili ya wazi iliyo bayana kuhusu ruhusa (uhalali) wa amali hiyo, na kuhusu uhalali / ruhusa ya operesheni Istish-had. Hali kadhalika, Allāh amewasifu wale waliomwamini Rabb wa Kijana; wale walojitosa katika mahandaki ya moto, kwa ajili ya kuipa Dīn ushindi, na kuipenda zaidi Dīn kuliko dunia hii. Naam! Hata kitoto kichanga kiliongea kumtia moyo mama yake asonge mbele wakati alipoogopa kujitosa motoni. Na Allāh hakumjaalia mtoto kuongea (tu), isipokuwa kuongea Haqq. Na Allāh akateremsha Sūrah kuhusu wao, itakayosomwa milele, ndani yake wakasifiwa, ambapo Sūrah ikaelezea hatima yao kuwa,

72 Rejea katika Majmū' Al-Fatāwā (28/540).

73 Rejea Al-Muhallā (7/294).

“Zitakuwa kwao Bustani (Jannah) zenye mito ipitayo chini yao, huko ndiko kufuzu kukubwa.”74

Kwa hiyo walijitolea mhanga kwa ajili ya Dīn yao, kwa kuziuza nafsi zao kwa Allāh, na huko ni kufuzu (kufanikiwa) kukubwa.

Simulizi ya msusi wa Bint wa Fir'awn nayo inafanana. Tumenukuu dalili kutoka katika Sharī’ah yetu inayotilia nguvu Hadīth hizi mbili na Sharī’ah yetu imesifu na kuadhimisha matendo na amali za As-haab Al-Ukhdud na Msusi wa Bint yake Fir'awn; na hakuna kilichoonekana kukinzana na kujitoa mhanga maisha (uhai) kwa ajili ya kuinyanyua Lā Ilāha Illā Allāh. Hivyo, maudhui ya Hadīth hizi mbili ni sehemu ya Sharī’ah yetu, kwa mujibu wa Jumhur ya 'Ulamā'.

Kwa hakika, tunaona kuwa aina hii ya operesheni ilifanywa zama za Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na baada yake (ilifanywa) na Maswahabah (RadhiyaLlaahu 'Anhum), si Mara moja bali ni mara nyingi. Zaidi, Mujāhid hufanya kazi kubwa (na adhimu) ya kuinusuru Dīn, na dalili hazituachi sisi katika shaka yoyote kwamba Mujāhid anaweza kuyatoa mhanga maisha yake kwa ajili ya Dīn. Abū Dujānah (RadhiyaLlaahu 'Anhu) alikuwa ni ngao ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na hii inaunga mkono ruhusa (uhalali) ya mtu kujitoa mwenyewe mhanga kwa ajili ya wengine kwa maslahi ya Dīn.

**Mukhtasari**

Imebainika kwamba ‘Ulamā' wametoa - juu ya suala la mtu peke yake kuzamia / kujitosa ndani ya maadui akiwa na asilimia kubwa ya uhakika wa kuuawa - hukm ile ile ya suala la kuwa na uhakika wa kifo, kiasi kwamba mwenye kuruhusu suala la pili (atakuwa) pia ameruhusu la mwanzo.

Zaidi, Jumhur ya 'Ulamā' wametoa masharti ya kufaa / kuruhusiwa kwake :

1. Niyyah

2. Kuwatia hasara maadui

3. Kuwatisha (kuwatia taharuki)

4. Kuwatia hamasa Waislam (kupandisha ari yao)

Al-Qurtubī na Ibn Qudāmah wameruhusu kujitosa ndani ya maadui kwa kuwa tu na Ikhlasw (niyyah ya dhati kwa ajili ya Allāh), hata masharti mengine yasitimie – na hivi ni kwa kuwa kutafuta Shahādah ni jambo halali kishari'ah (Mashrū’). Kwa kuwa masharti mengi hayajatajwa moja kwa moja katika hadithi, mtazamo (rai) huu umependelewa. Wengi (Jumhur) wametohoa masharti yao kutoka katika kanuni za jumla za Sharī’ah, lakini hitaji la Jumla halifungi / kuzuilia (hitaji) mahususi. Naam, hatusemi kuwa kama hakuna faida / manufaa kwa Waislam au Mujāhidīn katika kitendo fulani, basi kisifanywe, na si tendo zuri zaidi, lakini hili ni kando na ruhusa halisi ya tendo, kwani kumshutumu anayetafuta Shahādah pasipo misingi madhubuti ni dhulmah, kama ambavyo si vizuri kwenda kupigana kwa ajili ya Shahādah tu, bila kuwapo jambo lingine lenye manufaa kwa Waislam na Mujāhidīn.

74 Al-Burūj: 11

## Suala la kutumia (Mateka) Wafungwa kama ngao.

Kama ambavyo kuwafuata maadui na kuzamia katika safu zao bila kuvaa ngao yoyote, ni tendo linalofaa (zuri) linalopelekea kwa namna isiyo ya moja kwa moja mtu kuiua nafsi yake – basi ndivyo lilivyo suala la operesheni Istish-had, ni aina nyingine inayofaa, kama niyyah ni safi (limefanyika kwa Ikhlasw). Na hivi ni kwa sababu kujiua kwa njia isiyo ya moja kwa moja ni sawa sawa na kujiua kwa njia ya moja kwa moja, kwa mujibu wa rai ya Jumhur ya 'Ulamā', kama tutakavyoelezea, InShā'Allāh.

Suala la kuwaua Wafungwa/Mateka wa Kiislam ambao adui amewatumia kama ngao linafanana na suala hili, ingawa kuna tofauti baina yao.

Ufanano wao ni kwamba yote yanahusisha kutoa uhai wa Muislam kwa ajili ya maslahi ya Dīn. Utofauti kati ya masuala haya ni kwamba kuwaua wale walotumika kama ngao imeruhusiwa na 'Ulamā' kwa dharura (haja maalum), kwani hakuna andiko linaloruhusu kumuua mtu yeyote, lakini linatokana na kuyapa kipaumbele maslahi ya jamii na kuyachelewesha maslahi ya mtu mmoja. Kwa hiyo, kuwaua wafungwa walotumika kama ngao ni kutokana na kanuni ya Fiqh “Dharura huruhusu haramu”, na pia “kuchagua uovu mdogo inapokuwa haiepukiki”. Lakini katika operesheni Istish-had hazitumiki kanuni hizo, kwa sababu tuna maandiko ya wazi kabisa yanayoshajiisha kujitosa katika safu za maadui licha ya kuwa na uhakika wa kuuawa, na si suala la dharura.

Kumuua mtu mwingine ni dhambi kubwa zaidi kuliko kujiua mwenyewe; Al-Qurtubī anataja katika Tafsīr yake [75] Ijmā' ya Wanachuoni kwamba yeyote mwenye kulazimishwa (kukirihishwa) kumuua mtu mwingine yeyote (kamwe) asikubali. Hivyo mwenye kuruhusu kuua Muislam mwingine, ambapo hakuna andiko lolote (linaloruhusu), lakini kwa ajili ya maslahi makubwa ya Uislam, ni lazima pia akubali / aruhusu mtu kujiua mwenyewe kwa ajili ya maslahi makubwa, kwani ni afadhali mtu kujiua mwenyewe kuliko kumuua mtu mwingine. Hili litakuwa kama tulivyotangulia kusema, hata kama hatuna andiko la kuunga mkono operesheni Istish-had, ingawa kwa hakika tuna dalili (maandiko) ya moja kwa moja.

Na mwenye kuruhusu mauaji ya Muislam, kwa ajili ya manufaa ya Waislam (wote) kwa ujumla, basi hawezi kukwepa kuruhusu mtu kujiua mwenyewe kwa ajili ya manufaa (maslahi) ya Waislam kwa ujumla. Na sababu pekee kwanini Fuqahā' walopita hawakulizungumza suala hili, ni kwa sababu mbinu na njia za kivita hubadilika-badilika mno.

Kwa kawaida Jeshi la Kiislam limekatazwa / haliruhusiwi kuwaua siyo tu Waislam, bali hata Dhimmī, pamoja na wazee, wanawake na watoto miongoni mwa Makuffār. Ikiwa Wafungwa wa Kiislam watatumiwa na Makuffār, hairuhusiwi kuwafyatulia wao silaha ila kwa dharura maalum. Kuhusu suala la wanawake na watoto wa Makuffar, hawa, wanaweza kufyatuliwa silaha kwa ajili ya kurahisisha hali ya mapigano (vita) hata kama si dharura maalum, kwani vita huenda ikahitaji kufanya hivyo, lakini kusudio lisiwe kuwaua wasopigana. Na Mtume wa Allāh (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam ), alipoulizwa kuhusu kuuliwa wanawake na watoto [Dharāriyy] wa Mushrikin wakati wa uvamizi wa usiku alisema : “Ni katika wao”. Na katika riwaya nyingine kama hii, imeripotiwa kuwa alijibu kwa kusema, “Nao ni katika baba zao.”76

75 Rejea katika Tafsīr yake (10/183).

76 Rejea katika “Fat'h Al-Bārī” (6/146), na “Al-Minhāj Sharh Sahīh Muslim Ibn Al-Hajjāj” (12/49), “Sunan Ibn Mājah” (2/967), “Sunan Abī Dāwūd” (3/56), “Musnad Ahmad” (4/38), Al-Bayhaqī (9/78), Ibn Abī Shaybah (12/388), At-Tabarānī katika “Al-Kabīr” (8/102), Al-Baghawī katika “Sharh As-Sunnah” (10/50), Al-Humaydī (2/343, # 781), na At-Tahāwī katika “Ma'ānī Al-Āthār” (3/221), na “Jāmi' Al-Usūl” ya Ibn Al-Athīr (2/733), na Ibn al-'Arabī katika 'Āridhat al-Ahwathī (7/65).

Kuhusu suala la (kuwaua) Waislam, hawa, inaruhusiwa kuwafyatulia Silaha ikiwa tu kuacha kufanya hivyo kutapelekea madhara makubwa, mathalani Waislam kuuawa wengi kuliko wale walotumiwa kama ngao, au kupelekea Waislam kushindwa na ardhi yao kuchukuliwa. Katika hali kama hii, Waislam watakao uawa, watafufuliwa kulingana na niyyah zao.

Jumhur ya 'Ulamā' inaonelea kwamba ni wajib kuwashambulia maadui inapobidi, hata kama itapelekea wale walotumiwa kama ngao kuuawa.[77] Imām Ash-Sharbīnī katika Mughnī Al-Muhtāj ametoa masharti mawili yanayotakiwa kutimizwa :

1. Kwamba Mujahidīn wajaribu kwa kila njia kukwepesha silaha zao wasiwapige wale walotumiwa kama ngao.

2. Kwamba wasikusudie kuwaua watu walotumiwa kama ngao.

Na pia Ibn Qāsim anasema, "Amesema katika "Al-Insāf": Wakimtumia Muislam kama ngao, basi hairuhusiwi kumpiga silaha - isipokuwa pakihofiwa (kwamba itakuwa ni hatari kubwa endapo kāfir hatapigwa), hapo ni ruhusa (inafaa) kuwapiga wao, hali ya kuwakusudia Makuffār. Na hakuna hoja dhidi ya hili (yaani haipingiki kufaa kwake)." 78

Shaykh Al-Islām Ibn Taymiyyah (RahimahuLlaah) anasema, "Na wanachuoni wamekubaliana kuwa, majeshi ya Makuffār yakijikinga yenyewe kwa kuwatumia wafungwa wa Kiislam walio pamoja nao, na inahofiwa hatari kwa Waislam (wengine walobakia) endapo Makuffār hawatapigwa - basi ni ruhusa kuwapiga Makuffar hata kama itapelekea Waislam walotumiwa kama ngao kufa." 79

Ibn Taymiyyah anasema , "Makuffār wakiwatumia Waislam kama ngao, na Makuffār hawawezi kuondolewa isipokuwa kwa kuwaua (Waislam), basi (Jeshi la Waislam linaweza kuwapiga Waislam hao walotumika kama ngao), kwa kuwa maumivu na mateso yanaweza kumfika mtu duniani ambapo hastahili kuyapata huko Aakhirah, na inahesabika ni bahati-mbaya kwake (ambapo huenda akalipwa ujira). Baadhi ya watu wameelezea hili kwa kusema, : "Muuaji (anakuwa) ni Mujāhid na alouawa (anakuwa) ni Shahīd."80

Wengi katika Hanafī na Mālikī pamoja na Imām Sufyān Ath-Thawrī, wameruhusu kushambulia pindi maadui wanapowatumia Waislam kama ngao, iwe ama isiwe kutowashambulia kutapelekea madhara au kushindwa, wakitoa hoja kwamba, la si hivyo Jihād haitatokea (kufanyika).[81] Udhaifu wa msimamo au rai hii uko wazi, kwa kuwa utukufu wa uhai wa Muislam ni mkubwa kuliko kuruhusu kutolewa uhai wake pasipo dalili zilizo bayana, na zaidi si kwamba kila sehemu hutumia ngao hii, na hivyo haifanyi Jihād kutopiganwa.

77 Rejea katika Fat'h Al-Qadīr ya Ash-Shawkānī (5/447), Mughnī Al-Muhtāj (4/244), Hāshiyat Ad-Dusūqī (2/178), na Al-Mughnī ya Ibn Qudāmah (10/505).

78 Rejea katika "Al-Hāshiyah 'Alā Ar-Rawdh" (4/271).

79 Rejea katika "Majmū' Al-Fatāwā" (28/537-546, 20/52).

80 Rejea kstika "Majmū' Al-Fatāwā" (10/376).

81 Rejea katika Fat'h Al-Qadīr (5/448), Ahkām Al-Qur'ān ya Al-Jassās (5/273) na Minah Al-Jalīl (3/151).

